# Kukoleza Moto

Kuchokera ku *To Build a Fire*, nkhani yolembedwa ndi Jack London

Womasulira m'Chichewa: LULA PENSULO

# Kukoleza Moto

Tsiku limenelo kunacha mozizira kwambiri, mwina tinene kuti kunkazizira mopitirira muyeso. Ngakhale kunja kunali kutakwiya chonchi, bambo wina ankayenda yekhayekha m'chigawo cha Yukon n'kumadutsa m'kanjira kena komwe kankalowera kum'mawa. Kanjiraka kankadutsa pakati pa mitengo ndipo anayenda nako mpaka kukwera chitunda china. Chinali chitunda chovuta kukwera kwambiri moti atafika pamwamba anaima kaye kuti apume ndipo ankachita zimenezi kwinaku akuyang'ana wotchi yake. Nthawi inali 9 koloko m'mawa. Koma kunja kunalibe dzuwa kapena chizindikiro chilichonse choti likhoza kuwala. Izi zinali choncho ngakhale kuti kumwamba kunalibe mtambo ndi umodzi womwe.

Ngakhale kunja kunkawala chonchi, pali chinachake chomwe chinkachichititsa kuti zinthu zizioneka mosiyana ndi masiku onse. Kumeneku kunali kuzizira koumitsa thupi komwe kunabwera chifukwa choti dzuwa silinkawala. Koma zikuoneka kuti kuzizira kumeneku sikunkamudetsa nkhawa bamboyu. Iye anali atazolowera kuona nyengo yotere chifukwa chibwerere m'chigawochi, pankadutsa masiku ambirimbiri asanaone kuwala kwa dzuwa ndipo dzuwalo likati lionekere, linkangosuzumira pang'ono kenako linkalowanso.

Ali pachitunda paja, bamboyo anatembenuka n'ku-

yang'ana kumene ankachokera. Chigawo chonse cha Yukon chinali chitaphimbika ndi ayezi yekhayekha. Ndipo pamwamba pa ayezi ameneyu panali pataunjikana sinowo woopsa. Dziko lonse linangoti mbu-u. Iye ankati akaponya maso chakumpoto komanso kumadzulo ankangoona sinowo yekhayekha, ndipo chapakati pa sinowoyo panali kamzera kokhala ngati tsitsi la munthu komwe kanayenda mopindikapindika n'kumalowera kutsogolo. Kamzerako kanazimiririka ndi mitengo yooneka ngati paini ndipo patsogolo pa mitengoyo kansewuko kanayambiranso kuonekera n'kumapita cha uko. Imeneyi ndi njira yomwe anadutsa kuti afike pamenepa ndipo inkapitirira molowera kum'mwera mamailosi 500 kupita ku Chilcoot Pass, Dyea, mpaka kunyanja. Komanso molowera chakumpoto komwe ankachokera, kanayenda n'kukafika ku Dawson. Dera limeneli linali pamtunda wamamailosi ambirimbiri ndipo kanjirako kankapitirira mpaka ku Nulato. Kuchoka kumeneko kankayenda mpaka ku St. Michael, kenako kankakathera kunyanja ya Bering. Kukafika kumeneku panali mtunda wamamailosi masauzande ochuluka zedi.

Zinthu zonsezi: kanjira kosalongosokaka komwe kakanatha kuzimiririka ndi sinowo, kusakhalapo kwa dzuwa, komanso kuzizira koumitsa thupi komwe kunali pa tsikuli, sizinkamuopsa bamboyu ngakhale pang'ono, moti ankayenda yekhayekha m'chipululu ngati chimenechi. Komanso sikuti munthuyu anakhala kuderali kwa zaka zochuluka kwambiri kuti tinganene zoti ankadziwa zambiri zokhudza nyengo yozizira. Iye anali mlendo ndipo nyengo yozizira moopsa chonchi inali yoyamba kwa iyeyo chibwerere kuderali. Vuto lake lalikulu linali loti sankaona patali. Iye ankafuna kuti chilichonse chizichitika mofulumira komanso mmene iyeyo akufunira. Nthawi zonse ankangofuna kuti zake ziyende basi, moti sankakhala kaye

pansi n'kuganizira mavuto omwe angakumane nawo ngati atachita zinthu mosaganiza bwino.

Kunja kunkazizira negativi 50, tikutanthauza kupita pansi kuchokera pazilo, ndipo kuzizira kumeneku kunali koposa firiji. Zimenezi zikutanthauza kuti kuzizira kwake kunali koti utachita masewera kukhoza kukupha. Kwa iyeyo, kumva madigiri amenewa kunkangomuuza kuti akhoza kuzizidwa kwambiri, basi. Zoti akhoza kuuma nayo mphepo, sankaziganizira ngakhale pang'ono. Sankazindikira kuti kunja kukhoza kukhala kukuzizira kuposa mmene zipangizo zoyezera kuzizira zinkanenera.

Monga tikudziwira, anthufe tikhoza kukhala ndi moyo pamlingo winawake wa kuzizira kapena kutentha, koma zinthu zimenezi zikawonjeza tikhoza kufa. Iye anali ataiwaliratu mfundo imeneyi. Madigiri negativi 50, kunali kuzizira koopsa komwe kukanatha kupha munthu mumphindi zochepa chabe ndipo amene akuyenda pamphepo imeneyi ankafunika kudziteteza kotheratu ndi chijuzi chotentha bwino, chipewa chophimba makutu, nsapato ndiponso masokosi onenepa bwino oti aziteteza mapazi ake. Koma kwa munthuyu madigiri amenewo sinali nkhani yaikulu yoti n'kumada nayo nkhawa. Anzake anayesa kumulangiza koma zinkangolowa khutu limodzi n'kutulukira linalo.

Pamene ankatembenuka n'kumapitiriza ulendo wake, analavula mate. Atangolavula matewo anamva kaphokoso kokhala ngati waponya mwala. Phokosoli linamudzidzimutsa kwambiri. Sanakhulupirire zimene makutu ake ankamuuza moti analavulanso ndipo mate akewo asanafike ndi pansi pomwe anali ataumiratu ngati mwala.

Iye ankadziwa kuti nyengo ikafika negativi 50, mate amauma atagwera kale pansi. Koma mumphepo yatsikuli, mate ankauma asanafike ndi pansi pomwe. Apa n'zosa-

chita kufunsa kuti kuzizira kunali kutaposa negativi 50. Zoti madigiriwo afika pati, sankazidziwa. Koma zimenezi sizinamutekekese ngakhale pang'ono. Iye sankakaikira kuti akafika bwinobwino ku Henderson Creek n'kubwereranso komwe kunali anzake omwe anabwera nawo limodzi kudzasakasaka golide m'chigawochi. Anthu amenewa anabwera kuchokera ku Indian Creek ndipo munthuyu ankayenda m'derali kuti aone ngati n'zotheka kumadula mitengo m'chigawochi m'nyengo yotentha kuti azikaigwiritsa ntchito nyengo yozizira ikayamba.

M'mutu mwake ankaganiza kuti ikamakwana 6 koloko madzulo akhala atabwerera kumene wachokera, mwina kamdima katangoyamba, koma kusanaderetu. Ankalimba mtima akaganizira kuti anzake kumeneko akhala akumudikirira ndipo akapeza moto ukuyaka, komanso akapeza chakudya chotentha bwino chikumudikirira. Ponena za nkhomaliro, anagwira m'thumba lake lomwe linali tutumba ndi kaphukusi ka chakudya. Chakudyachi anachimanga mukansalu n'kuchiika m'katikati mwa zovala zake pafupi ndi thupi lake kuti kutentha kwa thupilo kuzichitenthetsa ngati fuduwoma. Imeneyi ndi njira yokhayo yomwe ikanathandiza kuti banzi lakelo lisaume ngati mwala chifukwa cha kuzizira. Iye anamwetulira atangokumbukira za banzilo, lomwe linali ndi nyama pakati.

Munthuyu anayenda n'kulowa m'mitengo ina yooneka ngati yapaini. Pamalowa, kanjira kanja kanali katakwiririka ndi sinowo moti sikankaonekanso. Sinowo wochuluka zedi anali atagwa m'derali ndipo munthuyu anasangalala kwambiri kuti sanayende ndi katundu. Chomwe anatenga ndi chakudya anamanga pakansalu chija basi. Komabe iye ankadabwa ndi kuzizira komwe kunali pa tsikuli. Kunja kunkazizira koopsa, ndipo mumtima mwake

anavomereza zimenezi kwinaku akutikita mphuno yake, yomwe inali itayamba kale kuuma ndi mphepo. Kupatula mphunoyi, thupi lake linkamva kutenthera bwino.

Munthuyu anali ndi ndevu zapamlomo, komabe ndevuzi komanso tsitsi lake sizinkathandiza kuti masaya komanso mphuno yake yaitali zisaume ndi kuzizira konyansa komwe kunali m'mawawo. Pambuyo pa munthuyu pankabwera galu, galu wofanana ndi agalu opezeka kuderali, omwe amakhala ndi ubweya wambiri. Galuyu anali wofanana ndi m'mbulu watsitsi lotuwirapo ndipo tingoti sanali wosiyana kwambiri ndi m'bale wake wam'tchireyo. Nayenso galuyu anali akupanikizika ndi kuzizira. Ankadziwa ndithu kuti imeneyi si nyengo yomapanga maulendo ataliatali. Malinga ndi mmene analengedwera, ankatha kudziwa kuopsa kwa kuzizira kumeneko, mwinanso kuposa munthuyu.

Kunena chilungamo, sikuti kunja kunkangozizira negativi 50, kunkazizira kwambiri, mwina negativi 60, 70 kapenanso kuposa pamenepo. Galuyu sankadziwa chilichonse chokhudza chipangizo choyezera kutentha komanso kuzizira. Komabe ngakhale sankadziwa zimenezi, thupi lake linkamuuza kuopsa kwa mphepoyi. Izi n'zosiyana kwambiri ndi munthu uja yemwe anali ndi ubongo womwe ukanamuthandiza kuganiza n'kuona kuti sakufunika kuyenda kunja kukuzizira choncho. Malinga ndi mmene galuyu ankaidziwira mphepo, zinthu zinayamba kumuopsa moti m'malo momayenda patsogolo, ankayenda kumbuyo kwa munthuyo, ndipo galuyo akanakonda munthuyo akanaima penapake n'kukoleza moto woti awothe. Ankadziwa kuti moto ndi wothandiza moti ankafuna utakolezedwa kuti adzitenthetse pang'ono.

Kampweya kotentha komwe kankatuluka pakamwa pa galuyu kanali katauma n'kukakamira pa ubweya wake

ngati ufa. Ndevu zofiyira za munthu uja, ndi zapamlomo zomwe, zinali zitayera komanso zitagwirana ngati mwala chifukwa cha mpweya womwe unkatuluka m'kamwa mwake. Munthuyu ankatafunanso fodya ndipo akamalavula, malovu ankaumirira pachibwano chake moti kungoyambira pamunsi pa mlomo wake panali ayezi wopangidwa ndi malovu omwe ankalavula akamalavula fodyayo. Ayeziyo anali ataumirira kwambiri moti kumuchotsa mosasamala akanatha kudzivulaza. Zimenezi zinachititsa kuti azioneka moseketsa kwambiri. Koma zikuoneka kuti analibe nazo ntchito zimenezi. Vuto limeneli ndi limene anthu onse omwe ankatafuna fodya kuchigawo chozizirachi ankakumana nalo, ndipo iyeyu anayendapo maulendo awiri akuchichita zimenezi kunja kukuziziranso kwambiri.

Koma maulendo amenewo sikunkazizira ngati pa tsikuli, iye ankadziwa zimenezo. Iye ankangokhulupirira chipangizo choyezera chomwe anachiona pamene ankanyamuka ulendowu, chomwe chinkasonyeza kuti kunja kukuzizira negativi 50 ndipo ngati anawonjezereka ndiye kuti anangowonjezereka pang'ono penipeni, ankaganiza choncho. Ankakhulupirira zipangizozi ngakhale ankadziwa kuti nthawi zina nazonso zikazizidwa kwambiri zimatha kusokonekera n'kumaonetsa zabodza.

Iye anayenda mtunda wautali pamalo athyathyathya pomwe panali mitengo yambiri, anadutsanso malo angapo omwe panali zikanga, ndipo anatsetsereka n'kupita m'mbali mwa mtsinje wina waung'ono. Mtsinje umenewu ndi umene unkatchedwa Henderson Creek, ndipo pamenepa anazindikira kuti wayenda mtunda wamamailosi 10 kuchokera kumene kunali anzake. Anayang'ananso wotchi yake ndipo nthawi inali 10 koloko m'mawa. Iye ankayenda mamailosi 4 paola limodzi, ndipo akawerengetsera ankaona kuti akhala atafika kumene akupita ikamakwana

12:30. Ndi maganizo amenewo anasangalala kwambiri moti anaganiza zodya kamba wake wapaulendo uja.

Kenako galu uja anagona pansi pafupi ndi miyendo yake ndipo munthuyo anamuopseza moti ananyamuka n'kuthawira chapatali mchira wake ataupsatira chifukwa chamantha. Munthuyo anapitirizabe kuyenda m'mbali mwamtsinje woumawo. Malo omwe anthu ankadutsa anayambanso kuoneka, koma zinali zoonekeratu kuti sinowo wambirimbiri anali atakhuthukirapo moti zinali zoonekeratu kuti padutsa nthawi yaitali kwambiri pasanadutsenso munthu. Koma munthuyo anapitirizabe kuyenda. Iye sankaganiza zambiri, kupatulapo zoti ikamakwana 12:30 akhala akudya chakudya chamasana kumene ankapitako ndipo ikamakwana 6 koloko madzulo akakhala atafika kumene akuchokera. Palibe amene akanayankhula naye, ndipo ngakhale akanakhalapo, kuyankhulana kukanakhala kovuta kwambiri chifukwa cha ayezi anaunjikana pakamwa pake uja. Choncho anapitiriza kuyenda kwinaku akutafuna fodya wake zomwenso zinkangowonjezera ndevu yake ya ayezi ija.

Mwa apa ndi apo, maganizo ankamubwerera akuti kunja kukuzizira kwambiri ndipo sanamvepo kuzizira kotero. Ankati akayenda, ankaima kaye n'kuyamba kutikita mwamphamvu masaya ake komanso mphuno yake ndi kuseri kwa mkono kuti mwina magazi angabwere pamtunda n'kuyamba kumutenthetsa. Iye ankangochita zimenezi mosaganiza n'komwe, ndipo nthawi zonse ankasintha dzanja. Koma ngakhale ankachita zimenezi, nthawi iliyonse imene wasiya kuchita zimenezi ankachita kumva kuti masaya komanso mphuno yakeyo zachitanso dzanzi. Posakhalitsa anangomva ngati mphuno yake ija palibe.

Iye ankadziwa kuti masaya ake akhoza kuwonongeka ndipo anayamba kudziimba mlandu kuti sanapange

kansalu kovindikira phuno komanso masaya ake kuti zisaume ndi kuzizira. Zikanakhala kuti anakumbukira kutenga kansalu kameneko ndiye kuti akanakazengereza kunkhope kwake n'kungosiya maso okha. Koma kenako anayamba kuona kuti kuwonongeka kwa masaya ndi mphuno si koopsa kwenikweni. Ankaona kuti ngati zimenezi zitachitika, akanamva ululu ndithu, koma sikuti afika pomwalira ayi, ankadziuza choncho mumtima mwake.

Munthuyu anali wosaganiza ngakhale pang'ono. Mbali yomwe ankachita bwino kwambiri inali kukhala tcheru basi. Iye ankachita chidwi kwambiri ndi zimene zamuzungulira moti sizinamuvute kuzindikira kuti malo ankayendawo akuoneka mwachilendo. Anaona kuti kutsogolo kwake kwakungana ndi mitengo yakugwa moti ngakhale malo oti apondetse miyendo yake ankasowa. Akaponda pansi, mapazi ake ankangopita ndipo akafika pamapeto ankamva kuthetheka ngati chinachake chikusweka. Kenako anayamba kuyenda pouma gwa moti ulendo wina anaterereka. Zinamutengera masitepe angapo kuti ayambenso kuyenda bwinobwino. Malowa panali kamtsinje ndipo iye anazindikira kuti kamtsinjeko kanali kataumiratu mpaka pansi. Kunena zoona, palibe mtsinje womwe ukanapezeka ndi madzi oyenda kuzizira kwake kumeneko. Komabe munthuyu ankadziwa kuti pamakhala malo ena omwe pamadutsa madzi otentha ochokera m'phiri ndipo madziwo amadutsa pansi pasinowo kapena pansi pa ayezi wopyapyala.

Iye ankadziwa kuti ngakhale kunja kuzizire bwanji, madzi amenewa saumiratu ndipo amakhala oopsa kwambiri kwa munthu amene akuyenda kunja kukuzizira choncho. Ankadziwa kuti kungoyerekeza kugwera m'madzi amenewa munthu akhoza kuuma nthawi yomweyo chifukwa madziwo akangofika pathupi lake amasanduka ayezi.

Choncho madzi oyenda pansiwa ankangokhala ngati chigwenembe chomwe chinkadikirira kuti munthu agweremo. Popeza pamwamba pake pankakhala poumako, munthu akangoponda pang'ono ankangozindikira wakhuvukira m'madzi. Kupusitsa kwina ndi koti ka ayezi kopyapyala komwe kankakhala pamwamba pa madziwa kankaphimbidwanso ndi sinowo. Nthawi zina munthu akachita tsoka ankatha kunyowa mpaka m'chiuno.

Kuganizira zimenezi kunamupatsa mantha kwambiri moti anayamba kuyenda mosamala. Ulendo wina anangotsala pang'ono kulowa m'madzi pamalo ena, koma mwamwayi anathawapo mofulumira n'kupita pamtunda. Iye ankadziwa kuopsa konyowetsa mapazi ake m'nyengo yozizira ngati imeneyi. Komanso ankadziwa kuti kungotero ndiye kuti azichedwetsa, popeza akanakakamizika kuima kaye n'kukoleza moto kuti awambe mapaziwo kwinaku akuumitsa nsapato komanso masokosi ake. Iye anaona kuti akufunika kuchita zinthu mosamala moti anaima kaye n'kupenda malowo ndipo anazindikira kuti mtsinjewo unkachokera kumanja kwake. Atadya mutu, anamanga mfundo yoti alowere kumanzere ndipo anapitiriza ulendo akuponda mosamala kwambiri akamayenda. Ankati akapondetsa phazi n'kuona kuti ndi polimba ankapitiriza kuyenda. Kenako mapazi ake anayamba kuponda mosavutikira moti anayambiranso kuponyera fodya m'kamwa n'kumatafuna akuyenda.

Atayenda kwa maola awiri anapezanso malo ena omwe panali mbuna yofanana ndi yomwe ankafuna kugwera ija. Nthawi zambiri malo otere ankaoneka olowa. Ndipo popeza anali watcheru, anazindikira zimenezo moti anauza galu wake uja kuti ayende patsogolo. Galuyo ankakana moti munthuyo anayamba kumuyankhula momuopseza. Chifukwa choopa kumenyedwa, galuyo anachita

mantha n'kuyamba kuthamanga modutsa pamalo okaikitsa aja. Mwadzidzidzi miyendo yake yakutsogolo inakhuvukira m'madzi ndipo anathawitsa miyendoyo n'kubwereranso polimba. Miyendoyo inanyoweratu ndi madzi ndipo nthawi yomweyo konse kumene kunanyowako kunapanga ayezi. Galuyo anagona pansi n'kuyamba kukukuta ayeziyo. Anachita zimenezo popanda kuuzidwa ndi winawake. Galuyu ankadziwa kuti ngati atasiya ayezi ameneyo pomwepo ndiye kuti mapazi akewo auma ndipo azilephera kuyenda.

Munthu uja ataona kuti galuyo akuvutika kuchotsa ayeziyo, anachotsa gulovu yadzanja lake lamanja n'kugwira miyendo ya galuyo n'kuyamba kuchotsa ayezi amene anatsalira. Sikuti anakhala ndi mphindi imodzi yomwe atachotsa gulovu ija, koma anadabwa ndi mmene m'kanthawi kochepa komweko zala zake zinaumira. Kunja kunali kukuziziradi koopsa. Mofulumira anavalanso gulovu ija ndipo analowetsa dzanjalo m'chifukwa mwake ngati mmene munthu amathawitsira dzanja lake akapsa ndi moto.

Pamene inkakwana 12 koloko masana, kunja kunali kukuwala kwambiri chifukwa cha dzuwa losaoneka lomwe linkawala kutali kwambiri kuseri kwa mapiri. Ngakhale anali masana enieni, munthuyu ankayenda osachita chithunzithunzi. Nthawi itakwana 12:30 anadabwa kwambiri kuona liwiro lomwe ankayenda. Iye anali atakwaniritsa cholinga chake ndipo ankaona kuti ngati atapitiriza kuyenda paliwiro limenelo ndiye kuti akhoza kuigwira nthawi imene ankafuna kuti akakhale atafike kumene anachokera kuja. Iye ankafuna azikafika cha m'ma 6 koloko madzulo. Kenako anamasula mabatani a jekete yake komanso shati yake n'kutulutsa chakudya chija. Anachita zimenezi munthawi yosakwana ndi mphindi imodzi yomwe,

koma kuzizira komwe kunamulowa m'thupi pamenepo kunali koopsa kwambiri moti kunachititsa kuti zala zake ziumiretu.

Iye sanavalenso gulovu ija, koma anayamba kumenyetsa manja akewo muntchafu zake kuti magazi abwereremo n'kuyamba kutenthetsa zala zakezo. Kenako anakhala pansi pachipika china chokutidwa ndi sinowo kuti ayambe kudya. Pamene ankachita zimenezi, ankatha kumva kuluma m'zala zake zomwe anavula gulovu zija ndipo zimenezi zinamudabwitsa kwambiri. Kenako anazitikita pang'ono n'kuzilowetsanso mugulovu ndipo anavula gulovu ya dzanja lina lija kuti agwiritse ntchito dzanjalo pokudya. Koma anadabwa kwambiri kuona kuti n'zotsatheka kufikitsa banzilo pakamwa pake chifukwa cha ayezi yemwe anamanganamangana pamenepo moti anabwezeretsa chakudya chakecho mkati mwa malaya ake. Kuwonjezera pamenepo, banzilo linali litauma ngati mwala moti zinali zosatheka kulidya lili choncho. Iye anali ataiwala kukoleza moto kuti asungunule ayezi anali kukamwa kwakeyu. Nthawi yomweyo anayamba kudziseka chifukwa cha kupusa kwake, ndipo pamene ankadziseka anangozindikira kuti dzanja anachotsa gulovu lija layamba dzanzi. Atamvetsera m'thupi mwake, anazindikiranso kuti ululu womwe ankamva kumapazi kwake pamene ankhala pachipikacho unali utasiyanso kumveka. Iye sankadziwa ngati zimenezi zinkatanthauza kuti zalazo zatenthedwa kapena zachita dzanzi. Anayesa kuziyendetsa munsapato mwake kuti aone ngati angamve kanthu, sanamve chilichonse.

Nthawi yomweyo anatola gulovu yake n'kuimirira. Zikuoneka kuti mantha anali atamugwira. Iye anayamba kumenyetsa miyendo yakeyo pansi mpaka ululu uja unayambanso kumveka. Kunjadi kunkazizira koopsa, anaganiza choncho mumtima mwake. Nkhalakale ya ku Sulphur

Creek ija inkanena zoona kuti nthawi zina m'derali mumazizira koopsa moti munthu sungakhulupirire. Pamene nkhalakaleyu ankamufotokozera zimenezi, munthuyu ankaseka n'kumanena kuti nkhalakaleyo amaganiza mopusa kwambiri. Koma pofika pano anali ataphunzira kuti munthu umafunika kumamvera zonena za eni dziko. Koma anaphunzira mfundo imeneyi mochedwa kwambiri.

Munthuyu anapitirizabe kujowajowa kwinaku akuyendetsa manja ake kuti amveko kutentha ndipo posakhalitsa anayamba kumvako bwino. Kenako anatulutsa machesi n'kuyamba kukoleza moto. Anatola zikuni zingapo n'kuziyala pansi. Pamwamba pa zikunizo anaikapo udzu n'kuuyatsa, kenako anayamba kuwonjezera timitengo mpaka motowo unagwirira moti posakhalitsa unayamba kuwirima. Ataona kuti wagwirira, anayandikitsa nkhope yake ndipo ayezi yemwe anali pakamwa uja anasungunuka. Anawambanso banzi lake lija n'kuyamba kudya kwinaku akuothera moto. Pa nthawi imeneyi kuzizira kuja kunali kutapusa. Galu uja nayenso anakhala pambali pa motowo, atauyandikira mongosiya kampata koti asapse.

Bamboyo atamaliza kudya, anatulutsa kaliwo wake n'kuyamba kusuta. Kenako anavalanso magulovu komanso chipewa chake n'kunyamukanso kuusiya motowo ukuyaka. Galu uja anakhumudwa kwambiri ndi zimenezi moti ankanyinyirika kuchoka pamalowo. Munthu ameneyu sankadziwadi kuopsa kwa kuzizira. Ndipo n'kutheka kuti mbadwa zonse za mtundu wakwawo sizinkadziwa kuzizira, kuzizira koopsa ngati kumeneku, kuzizira koposa negativi 70. Koma galuyu ankadziwa, ndipo mtundu wake wonse unkadziwa. Iye anayamwira nzeru zimenezi kuchokera kwa makolo ake moti ankadziwa bwinobwino kuti si nzeru kumayenda kunja kukuzizira choncho.

Galuyu ankadziwa kuti nthawi imeneyi inali yobisala kumphanga n'kumadikira kuti kunja kuchite mitambo yomwe inkaphimba kumwamba n'kuchititsa kuti pansi pake payambe kufunda. Vuto linanso linali lakuti panalibe ubale wabwino pakati pa munthuyu ndi galu wakeyu. Munthuyu ankakhala ndi galuyu ngati kapolo wake, ndipo akati wamusisita ankamusisita ndi chikwapu, komanso akati wamuyankhula ndiye kuti akumukalipira kapena kumuopseza. Choncho galuyo sanayerekeze kuchita makani pofuna kuthandiza munthuyo kuti asachoke pamotopo.

Tinganene kuti nayenso analibe nazo ntchito za moyo wa munthuyo. Ankangofuna kuchita zoti zimuthandize kuti apulumutse moyo wake. Pamene ankayenda mozengereza akuyang'ana moto uja, bambo uja anaimba likhweru lomuchenjeza kuti akapitiriza kuimaima amuumbudza, ndipo galuyo anayamba kumuthamangira.

Munthuyu anatenganso fodya wotafuna n'kuponyera m'kamwa ndipo ndevu zinanso za ayezi zinayamba kumera pakamwa paja. Ndiponso mpumo wake unkati ukafika pandevu zake zapamlomo unkaumiratu n'kusanduka ufa moti ndevuzo zinayamba kuonekanso zoyera. Umu ndi mmenenso zinakhalira ndi nsidze komanso nkhwinkhwi zake. Iye anayamba kuyenda mwamphamvu chifukwa zinkaoneka kuti m'chigawo ankayendachi munalibe mbuna zambiri za madzi othentha. Munthuyu anayenda kwa 30 minitsi asanaone malo okaikitsa alionse. Koma kenako zinamuonekera. Pamalo ena panalibe chizindikiro choti pakhoza kukhala mbuna ya madzi ndipo munthuyu ankangodziyedera poganiza kuti ndi polimba. Ndiyeno mwadzidzidzi, anangozindikira walowa m'madzi. Sikuti panali pakuya kwambiri chifukwa madziwo anamulekeza pafupi ndi mawondo ndipo anatulukapo mofulumira n'kupita pamalo olimba.

Iye anakwiya kwambiri ndi zimenezi, ndipo anayamba kutukwana kwinaku akutapa sinowo n'kumamukhukhutitsa kumiyendo yonyowawo kuti madziwo asalowerere mpaka mkati. Apa zinali zoonekeratu kuti mapulani ake oti akafika kumene ankachokera cha m'ma 6 madzulo, alephereka. Ankadziwa kuti pamenepa ndiye kuti achedwa basi, mwina ndi ola limodzi. Tikutero chifukwa ankafunika kukolezanso moto wina kuti aumitse miyendo yonyowayo komanso nsapato zake. Kuyenda miyendo itanyowa chonchi chinali chibwana, ndipo nayenso ankadziwa zimenezi. Nthawi yomweyo anayamba kufufuza nkhuni zoti akolezere moto. Chapafupi ndi pomwe anali anaona zipika za mitengo yooneka ngati paini ija. Anaonanso matsatsa ena omwe anaunjikika penapake. Zikuoneka kuti matsatsa amenewa anakokololedwa ndi madzi kwinakwake n'kudzatsakamira pamenepa. Pamalowa panalinso nthambi zikuluzikulu zouma ndipo zikuoneka kuti nazonso zinakocheza pamalowa ndi mvula ya chaka chatha.

Mwamsanga anayamba kusolola nthambizo ndipo ankaziponya pasinowo. Nkhunizi ankafuna azigwiritse ntchito ngati maziko amotowo kuti ukagwirira usalowe pansi. Kenako anapeza timaudzu ndipo anatenga machesi ake n'kuyatsa kapepala kokolezera moto komwe anasolola m'thumba mwake. Kapepalako katayaka anakaponya pankhuni zomwe anayala pansi zija ndipo anatenga timaudzu tija n'kuika pamwamba pake. Posakhalitsa anayamba kuikapo timatsatsa.

Anapitirizabe kuwonjezera timatsatsa mopembedzera kuti motowo usazime. Kunena zoona, ankadziwa kuti motowo utangoti uzime ndiye kuti moyo wake ukhala pangozi. Motowo unayamba kukula mphamvu ndipo anayamba kuikapo timitengo tokulirapo. Iye ananjuta pasinowo n'kumasolola timatsatsa kuchokera pakati pa ziyango-

yango zina n'kumaika pamoto paja. Moto umenewu sunkayenera kuzima chifukwa kunja tsopano kunkazizira negativi 75 ndipo munthu safunika kulephera kukoleza moto pa ulendo wake woyamba kunja kukuzizira choncho, nanjinanjinso miyendo yake itanyowa.

Zikanakhala kuti mapazi ake sananyowe, n'kulephera kukoleza motowo paulendo woyamba, sizikanakhala zodetsa nkhawa kwenikweni chifukwa akanatha kuthamanga mtunda watheka la mailosi imodzi n'kupezeka kuti wayamba kumva kutentha. Koma kuthamanga atanyowa choncho kukanangowonjezera mavuto chifukwa magazi ozizira omwe anali kumapazi kwake akanayamba kuyenda m'thupi mwake ndipo akanachititsa kuti azizidwe kwambiri. N'zoona kuti akanatha kuthamanga, koma miyendo yake youmayo ikanaumabe basi. Ndipo miyendoyo ikanauma ndiye kuti akanasowa zoyendera.

Munthuyu ankadziwa zonsezi. Nkhalakale ya ku Sulphur Creek ija inali itamulongosolera zonsezi, ndipo pa nthawiyi m'pamene anayamikira kwambiri malangizo omwe nkhalakaleyo inamupatsa. Mapazi ake anali atayamba kale kumveka ngati palibepo chifukwa cha dzanzi. Kuti akoleze motowu, anakakamizika kuvula magulovu ake aja, ndipo zala zakenso zinayamba kuchita dzanzi. Zikanakhala kuti akuyenda bwenzi mtima wake ukupopera magazi pakhungu lake komanso m'zala zake zakumapazi ndipo si bwenzi akuzizidwa mofulumira chonchi. Koma pa nthawiyi, mtima wake unali utasiya kuchita zimenezi, ndipo magazi sankathamanganso moti anayamba kuzizidwa pamlingo woopsa kwambiri. Kuzizira kochokera m'mlengalenga kunkafika padziko lapansi popanda mitambo yotetezera ndipo kuzizira kumeneko kunkamuwumbudza koopsa.

Mitsempha yake yonse inali italowa mkati. Nayo-

nso mitsemphayo inkathawa kuzizira ndipo inalowa mkati mwenimweni n'kubisala. Ngati akanapitirizabe kuyenda mtunda wa mamailosi 4 pa ola, ndiye kuti magazi omwe ankayenda m'mitsempha imeneyo bwenzi akuthamangabe n'kumamutenthetsa. Koma tsopano nayonso mitsemphayo inali itathawira mkati. Zimenezi zinachititsa kuti zala zakumiyendo komanso kumapazi ake zivutike kwambiri. Ndipo mapazi ake onyowa aja ankauma pamlingo woopsa kwambiri, ndiponso manja ake omwe anali pamphepo anali atayamba kale kuchita dzanzi. Tikanena za mphuno ndi masaya ake ndiye zinali zitauma kalekale, moti thupi lake lonse linali litachita tsembwe chifukwa chakuthawa kwa mitsepha ya magazi ija.

Koma sikuti zinthu zinali zitafika poipa kwambiri chifukwa ngakhale zala, mphuno komanso masaya ake zinkauma ndi kuzizira, moto unali utakolera. Iye anapitirizabe kusonkhezera motowo ndipo tsopano ankaika matsatsa angati m'chalamu. Ngati zimenezi zikanapitirira ndiye kuti posakhalitsa akanakhala akusonkhezerapo nkhuni zazikulu ngati mumkonomu. Zikanatero ndiye kuti posakhalitsa akanavula nsapato komanso masokosi ake n'kuyamba kuziwamba. Akanawambanso miyendo yake kuti imveko kutentha. Zinthu zinkaoneka kuti zikuyenda bwino ndithu ndipo mumtima anayamba kuona kuti ndi wotetezeka.

Iye anakumbukira malangizo omwe anapatsidwa ndi nkhalakale ya ku Sulphur Creek ija, ndipo anamwetulira. Nkhalakaleyo inamuuza kuti munthu wanzeru sangayerekeze kuyenda yekha m'chigawochi nyengo ikafika negativi 50. Koma iye anachita zimenezi ndipo nyengonso inali yoposa pamenepo. Kuwonjezera apo anali atachitanso ngozi yogwera m'madzi, koma anakwanitsa kudzipulumutsa yekha, ankaganiza choncho mumtima

mwake akuyang'ana moto ankasonkhezerawo. Munthuyu ankaona kuti anthu omwe anabwera kale m'chigawochi, omwenso amakonda kupereka malangizo kwambiri, ndi amantha komanso oganiza mwachikale. Ankaona kuti chomwe munthu wamwamuna amafunika kuchita ndi kulimba mtima basi ndipo ngati atatero akhoza kugonjetsa chilichonse pa moyo wake, ngakhalenso kuzizira. Iye ankati munthu aliyense yemwe ndi mwamuna weniweni akhoza kuyenda yekha m'nyengo ngati imeneyo n'kubwerako wamoyo.

Koma kusamva kwakeku kunachititsa kuti aphunzire mowawa kwambiri. Zinali zodabwitsa mmene masaya komanso mphuno yake zinkaumira. Pa nthawiyi m'pamene anazindikira kuti zala zimatha kuferatu ndi kuzizira m'kanthawi kochepa kwambiri. Iye anadabwa kuti ankachita kuvutika kusuntha zala zake zomwe kuti agwire nkhuni n'kumaika pamoto paja, ndipo mwinanso tinene kuti zinkangokhala ngati si zake. Akagwira katsatsa, ankafunika kuchita kuyamba wayang'ana kaye kuti atsimikizire ngati wakagwiradi katsatsako kapena ayi. Ankangokhala ngati akugwira matsatsawo ndi waya.

Koma zimenezi sizinali zodetsa nkhawa tsopano chifukwa moto unali utayaka, ndipo unali ukuthetheka ndi ukali. Ataona kuti wakolera, anayamba kumasula zingwe za nsapato zake. Nsapatozo zinali zitaunda ayezi. Komanso anali atavala masokosi onenepa koopsa omwe anaumirira kumiyendo yake ngati zitsulo. Komanso zingwe za nsapatozo zinkangokhala ngati mawaya omwe azengerezedwa n'kumangidwa mfundo. Kenako anayang'ana zala zake zouma zija ndipo anaona kuti siigwira kuti amasule zingwezo ndi zala zake zoumazo moti anangoganiza zogwiritsa ntchito mpeni.

Koma asanadule zingwezo, zoopsa zinamuonekera.

Linali vuto lake ndithu, ndipo sitingamuikire kumbuyo ayi. Iye sankayenera kukoleza moto pansi pamtengo. Munthu yemwe mutu wake ukugwira ntchito bwinobwino amayenera kuyambwa wayang'ana kaye kuti malo amene akufuna kukoleza moto ndi otani. Munthuyu anangotengeka ndi malowo chifukwa ankaona kuti sazivutika kusolola matsatsa omwe anaunjikana pamalopo n'kumawaponyera pamotopo. Koma akanachita bwino kwambiri akanayamba wayang'ana kaye chifukwa mtengo womwe unali pamalowa unali utasenza sinowo woopsa munthambi zake.

Zinali zoonekeratu kuti mphepo sinawombe m'chigawochi kwa milungu yambiri. Zimenezi zinachititsa kuti nthambi zamitengo ya m'chigawochi zidzaze ndi sinowo. Ndiye pamene ankasolola matsatsa aja sankadziwa kuti akuchititsa kuti mtengowo uzigwedezeka. Posakhalitsa nawonso mtengowo unakhumudwa ndipo sinowo yemwe anaunjikana panthambi yapamwamba penipeni anakhuthuka n'kugwera panthambi yam'munsi. Nthambiyonso nayo inalemedwa ndipo inakhuthulanso katundu wake. Zimenezi zinapitiriza kuchitika kufikira pamene mtengo wonse unatekeseka moti sinowo yense yemwe anali m'mwambamo anakhuthukira pamoto paja kuti vuwu-u popanda ndi odi yemwe. Motowo unazimiratu n'kungotsala utsi wokhawokha ndipo munthuyo anangoti maso mbe-e, kuyang'ana malodza anamuchitikirawo.

Anali ndi mantha aakulu zedi. Zinkangokhala ngati waweruzidwa kuti afe. Kwa kanthawi anakhala pansi n'kumayang'ana malo omwe panali motowo. M'mutu mwake munayamba kuyendayenda maganizo akuti nkhalakale ya ku Sulphur Creek ija imanena zoona. Akanakhala kuti anayenda ndi mnzake sakanakhala pangozi yaikulu chonchi chifukwa mnzakeyo akanamukolezera

moto. Koma apa zinali zitavuta basi, ndipo zinali kwa iyeyo kuyambiranso kukoleza moto wina, ndipo ulendo wachiwiriwu samafunika kulephera. Ngakhale zikanayenda bwino, ndiye kuti zala zake zakumiyendo zikanawononge-keratu n'kufika poti zikufunika kungodulidwa. Mapazi ake anali ataumiratu ngati matabwa ndipo zinali zoonekeratu kuti moto ankafuna kukolezawonso utenga kanthawi kuti ukolere zomwe zikanachititsanso kuti mapaziwo awonongeke kwambiri.

Maganizo amenewa ali m'mutu anadzuka mofulumira ndipo anatolanso nkhuni zikuluzikulu n'kuziyala pansi ngati maziko, koma ulendo uno anaganiza zokoleza motowo pamalo opanda mitengo. Kenako, anayamba kusonkhanitsa maudzu komanso timatsatsa. Pofika pano, anali akulephereratu kupinda zala zake kuti atole matsatsawo. Komabe anayesetsa kuchita zomwe akanatha. Movutikira kwambiri ankakokolola timatsatsa towola komanso tina tatiwisi tomwe sankatifuna. Koma nanga akanatani popeza zinthuzi zinkavuta kutola komanso anali ndi phuma lalikulu podziwa kuti nthawi yayamba kumuchepera.

Ndi zala zake zouma zija anagwira ntchito yotolera zokolezera motozi modzipereka zedi. Posakhalitsa anasonkhaniza zonse zofunikira. Anasonkhanitsa matsatsa okwanira, udzu, komanso nkhuni zokulirapo zoti motowo ukagwirira azingotola n'kumaponyera pamotopo. Pa nthawi yonseyi galu uja anangomuyang'ana mwachidwi podziwa kuti munthuyo ndi amene angakoleze moto woti umutenthetse.

Atasonkhanitsa zinthu zokwanira, bamboyo anapisa m'thumba ndi dzanja lake lamanzere kuti atenge pepala lokolezera moto. Ankadziwa kuti pepalalo lili momwemo ndithu, kungoti zala zake zakufa zija sizinkamva kukhu-

dza kulikonse. Komabe ankatha kumva pepalalo likulira akamapalapasamo. Ngakhale anayesetsa, analephera kulitulutsa. Pa nthawi yonseyi ankatha kumva zoti mapazi ake aja akungoumiraumirabe. Maganizo amenewa anachititsa kuti azifuna kulira, koma anayesetsa kudzilimbitsa n'kumachita zinthu modekha.

Kenako anavekanso gulovu mkono unali panjawo ndipo anayamba kuumenyetsa muntchafu zake kuti mwina ungayambirenso kugwira ntchito. Ankachita zimenezi atakhala pansi ndipo ataona kuti si zokwanira anaimirira n'kumachita mwamphamvu kwambiri. Galu uja anali atakhala musinowo ndipo mchira wake waubwera wambiri unali ukukhala ngati wazengereza miyendo yake kuti isaume ndi kuzizira, ndipo makutu ake aatali anali atawalozetsa kutsogolo pamene ankayang'ana munthuyo. Bamboyo anayamba kumuchitira nsanje galu wakeyu chifukwa zinkaoneka kuti akumva kutentha.

Anapitirizabe kumenyetsa manja ake muntchafu kwa nthawi yaitali ndipo kenako anayamba kumva kuti dzanja lija layamba kunyerenyetsa. Chimenechi chinali chizindikiro choti zala zadzanjalo zayamba kudzuka. Kunyerenyetsako kunapitirira kukula kufikira pomwe anayamba kumva kupweteka kwambiri. Kupweteka kumeneku kunamusangalatsa kwambiri chifukwa ankadziwa kuti dzanjalo layambanso kukhala ndi moyo. Kenako anavula gulovu ya mkono wake wamanja n'kupisa m'thumba ndipo anatulutsa kapepala kokolezera moto kaja. Zala zamkono wamanjawu nazonso zinaumiratu zitangotuluka mugulovu muja. Movutikira anatulutsanso kamulu kamachesi. Pofika tsopano, kuzizira koopsako kunali kutachititsitsa kuti zala zonse zam'mikono yake ziferetu. Iye anayesetsa kuti achotse tcheso limodzi pakamulu kamachesiko. Koma ndi manja ake oumawo, zimenezi zinali zosatheka moti ana-

ngozindikira kamulu kamachesiko kagwera musinowo. Anayesetsa kuti atole machesiwo koma analephera. Mikono yake inali itasanduka yopanda ntchito tsopano.

Zala zake zakufazo sizikanathanso kutola kanthu. Koma iye anapitirabe kuchita zinthu mosamala. Anathamangitsa maganizo oti miyendo, mphuno komanso masaya ake zikuuma ndipo chidwi chake chonse chinapita kumachesi anagwera pansiwo. Iye ankagwiritsa ntchito maso ake m'malo mwa kukhudza komwe kunali kutaferatu m'zala zake moti anang'ombola masowo n'kuona zala zake zitaima kumapeto kwa manja ake mokhala ngati zikufuna kutola machesiwo. Zalazo zikangooneka ngati mawaya enieni. Kenako anauza thupi lake kuti lizigundanitse zalazo. Mwina tinene kuti ankafuna zalazo zitatola machesiwo, koma zalazo zinangoti gwa-a ngati mitengo youma. Kenako anavekanso mkono wamanja uja gulovu ndipo anayambiranso kumenyetsa manja ake muntchafu kuti mwina angayambirenso kugwira ntchito, koma sizinathandize. Ataona kuti zinthu zimusokonekera, anangoganiza zotunga machesiwo ndi sinowo yemwe, n'kuzikhuthulira zonse pamiyendo yake. Anachitadi zimenezi, koma nkhani inali yoti atole kamulu kaja n'kuchotsapo tcheso limodzi loti akolezere moto.

Kenako atayesetsa kwambiri anakwanitsa kutolapo kamtolo kamachesiko pogwiritsa ntchito zikhatho zake. Ndiyeno anaweramitsa mutu wake kuti asololepo tcheso limodzi pogwiritsa ntchito mlomo wake. Ayezi yemwe anaumirira pakamwapo anasweka atayendetsa nsagwada zake mwamphamvu ndipo anapana tcheso limodzi pakamulu kaja. Koma mwatsoka, tchesolo linagweranso pamiyendo yake. Apa zinthu zinali zitafika poipa kwambiri. Iye ankalephera ndi kutola tcheso komwe. Kenako anapeza njira. Anaganiza zotola tchesolo ndi mano ndipo zimenezi

zinathekadi. Iye anayesa kulikhukhutiza kuchoyatsira machesi chomwe chinali kumapazi kwake. Anakhwatchitsa maulendo 20 ndipo maulendo onsewo zinalephereka. Koma sanagonje. Iye anapitirizabe kulikhwetchetsa ndipo kenako linayaka. Mwamsanga anayendetsa mutu wake kuti ayatse pepala lokolezera moto lija, koma utsi watchesolo unamulowa kukhosi ndipo anatsokomola mwamphamvu moti tcheso lija linaulukira musinowo n'kuzima.

Nkhalakale ya ku Sulphur Creek ija inkanenadi zoona, anatero mumtima mwake pamene ankayesa kudzilimbitsa kuti asataye mtima. Anakumbukira zomwe nkhalakaleyo inamuuza kuti nyengo ikafika negativi 50, munthu samafunika kuyenda yekha. Iye anayesetsa kuganizira choti achite, koma sanachipeze. Kenako anachotsa magulovu kumanja onse pogwiritsa ntchito mano. Ndiyeno anagwira kamulu kamachesi kaja ndi zikhatho zake. Popeza zikhathozi zinali zisanaumiretu ndi kuzizira, zinamuthandiza kuti agwire machesiwo mwamphamvu. Kenako anayamba kukhwetchetsa kamulu konse pachoyatsira moto. Posakhalitsa mulu wonsewo unayakadi. Panalibe mphepo yomwe ikanawazimitsa. Machesiwo atangoyaka, anayendetsa manja ake kuti ayatse pepala lokolezera moto. Posakhalitsa anayamba kumva kunyerenyetsa ndipo ankamvanso kafungo ka nyama yowotcha. Manja ake anali atayamba kupsa. Kunyerenyetsa kuja kunasanduka ululu woluma moti anayamba kumva kuwawa kozula moyo. Koma anapirirabe moti sanataye machesiwo mpaka anakafika pamene panali kapepala koyatsira moto kaja komwenso kankakanika kuyaka. Moto umenewu sunkafunika kuzima. Moto umenewu unkatanthauza moyo wake.

Koma kenako ululu unafika posapiririka, moti anataya mulu wamachesiwo ndipo unagwera musinowo n'ku-

zima. Mwamwayi, kapepala kaja kanali katagwirira moto moti nthawi yomweyo anatenga maudzu n'kuwaponyera pamotowo. Posakhalitsa anayamba kuwonjezera timatsatsa. Iye sakanakwanitsa kumasankha udzu komanso matsatsa abwino chifukwa ankatola zinthuzi pogwiritsa ntchito zikhatho zake. Anayesetsa kuteteza motowo ndi nzeru zake zonse. Chifukwa cha kulowa mkati kwa mitsempha yake, anangopezeka kuti wayamba kunjenjemera ndipo munthu kumuona mmene ankaonekera pamene ankayesetsa kuteteza motowo, akanatha kuseka. Zinkangokhala ngati akukonzekera kuuka.

Mwatsoka kamtengo kakakuluko kokutidwa ndi ndere kanagwera pakamoto paja. Iye anayesetsa kukachotsapo mwamsanga pogwiritsa ntchito zala zake, koma chifukwa chakunjenjemera kuja, anagwira molakwika ndipo anangopezeka kuti wakalasulanso moto uja. Anayesetsa ndi moyo wake wonse kuubwezeretsa, koma sanaphulepo kanthu. Timatsatsa tomwe tinkayaka tija tinali titamwazikiratu ndipo panangotsala utsi wokhawokha.

Apa ndiye moto unali utamukanika kuyatsa ndipo moyo wake unali pachiswe. Kenako anatembenuka n'kuyang'ana galu wake uja, yemwe anakhala musinowo patsogolo pa moto unazimawo. Galuyo ankafulukutafulukuta n'kumayesa kudzipinda kwambiri kuti mphepo isamulowe. Atangoona galuyo, maganizo oipa anamubwerera. Iye anakumbukira nthano ina yonena za munthu yemwe anazizidwa kwambiri. Munthuyo anapha nyama n'kuiboola pamimba. Kenako analowa m'mimba mwake kuti amve kutentha ndipo zotsatira zake anapulumuka.

Choncho bamboyu ankaona kuti nayenso akhoza kupha galuyo, kumuboola pamimba, kenako n'kupisitsa manja ake m'mimbamo kuti amve kutentha. Iye ankaona kuti manjawo akatsitsimuka akhoza kukoleza moto po-

gwiritsa ntchito machesi ena omwe anawabisa mkati mwa malaya ake, omwe pa nthawiyi sakanakwanitsa kuwatenga. Mwachiphupha moyo anayamba kuyankhula ndi galu uja. Ankamuitana mwachikondi kwambiri moti galuyo anayamba kudabwa. Iye anali asanamvepo munthuyo akumuyankhula mwachikondi choncho. Galuyo anazindikira kuti chilipochilipo, ndipo sankakaikira kuti munthuyo ali ndi zolinga zaupandu. Iye anagonjerabe posonyeza kumvera pogwetsa makutu ake, koma sanayerekeze kusunthira pafupi kwambiri ndi munthuyo. Kenako munthuyo anayamba kukwawa molowera kumene kunali galuyo. Kayendedwe kameneka kanamudabwitsanso kwambiri galuyo moti anabwerera m'mbuyo.

Kenako munthuyo anakhala pansi akuyesetsa kudzilimbitsa mtima. Pa nthawiyi anali atavalanso magulovu ake aja ndipo anawavulanso ndi mano. Kenako anaimirira. Atatero anaponya maso ake pansi pofuna kutsimikizira kuti waimadi. Popeza sankamva kanthu kumapazi kwake, zinkangokhala ngati thupi lake lili m'malere. Munthuyu ataima, galu uja anachita mantha kwambiri chifukwa ankaganiza kuti akufuna kumukwapula. Posafuna kudzibweretsera mavuto amenewa, anayamba kuyandikira munthuyo mosamala kwambiri. Atangoyandikira, munthuyo anathamanga n'kumumbwandira. Koma anadabwa kwambiri kuzindikira kuti manja ake anali opandiratu ntchito tsopano. Manjawo sankamva kupweteka kapena kukhudza ndipo pofika pano, anali ataiwala zoti ali ndi zala. Thupi lake linali likuuma mofulumira kwambiri. Iye anayesetsa kukumbatira galuyo kuti asamuthawe ndipo galuyo anayamba kulira momvetsa chisoni kwinaku akuphiriphitha.

Koma palibenso china chomwe akanachita kuposa kukumbatira thupi la galuyo n'kungokhala basi. Iye anazindikira kuti sangakwanitse kumupha ndipo palibe chi-

mene akanachita. Ndi manja ake oumawo sakanatha kutenga mpeni womwe unali pabakulo lathalauza lake n'kumubaya. Kenako galuyo anamupulumuka n'kuthawa akulira. Anathawa n'kukaima chapoteropo akuyang'ana mwamantha, makutu ake atawaimika, mchira atapsatira. Munthuyo anayang'ana manja ake kuti adziwe pamene anali, ndipo anapeza kuti anali akulendewera pamapeto pa mikono yake. Iye anadabwa kwambiri kuona kuti ankafunika kuchita kuyang'ana ndi maso kuti adziwe kuti manja akewo adakalipo. Kenako anayamba kumenyetsa manjawo muntchafu kuti mwina angabwerereremo. Anachita zimenezi kwa 5 minitsi. Ankachita izi mwamphamvu kwambiri kuti mtima wake uyambe kupopa magazi n'kumawatumiza pamwamba pa khungu lake kuti asiye kunjenjemera. Koma palibe chimene anaphulapo. Anayesetsa kufufuza manjawo ndi maganizo ake, koma sanawapeze. Ankadziwa zoti ali nawo ndithu akawaona ali kumapeto kwa mikono yake.

Mantha a imfa anayamba kumuzungulira. Mantha amenewa anakula kwambiri atazindikira kuti sikuti ndi zala zake zokha zomwe zikuuma. Iye ankadziwanso kuti si manja komanso miyendo yake yokha zomwe zitawonongeke. Thupi lake lonse linali litayamba kuuma. Mwayi woti angapulumuke unali wochepa kwambiri ndipo zimenezi zinamupatsa nkhawa yaikulu. Chifukwa cha nkhawayo, anangopezeka kuti wayamba kuthamanga mukanjira komwe anadutsa pobwera kaja akuoneka ngati wapenga. Galu uja anayamba kumutsatira chapatali. Munthuyu ankangothamanga asakudziwa kumene akulowera komanso popanda cholinga chilichonse. Pamene ankathamanga musinowo, maganizo ake anabwerreramo. Anayambanso kuona mitengo, ziyangoyango zouma komanso kumwamba kopanda kanthu kuli mbe-e. Kuthamangaku

kunathandiza kuti ayambe kumvako bwino moti anasiya kunjenjemera.

Mwina akanathamanga kwambiri mapazi ake akanatha kuyambiranso kutentha. Mumtima mwake anayamba kuganiza kuti ngati atathamanga kwambiri akhoza kubwerera n'kukafika kwa anzake aja. Koma zinali zodziwikiratu kuti zala zake za manja komanso miyendo zawonongekeratu moti zikungofunika kudulidwa. Komabe ankaona kuti anyamatawo akhoza kukamusamala n'kupulumutsa mbali zotsala zathupi lake. Kenako maganizo enanso anayamba kumubwerera. Maganizowa anali oti sangakwanitse kukafika wamoyo chifukwa kumene anachokerako kunali kutali kwambiri ndiponso kuti mphepoyo inali itamulowa kale. Iye anayesetsa kukankhira maganizo amenewa kunkhongo. Koma nthawi ndi nthawi maganizowa ankachita makani n'kubweranso m'mutu mwake. Zinkamudabwitsa kuti ankatha bwanji kuthamanga mapazi ake onse ataumiratu ndi kuzizira moti sankatha kuwamva akamaponda pansi. Iye ankangomva ngati akuthamanga m'malere.

Pulani yake yoti azingothamanga mpaka akafike kumene anachokera kuja inali ndi vuto limodzi. Vuto lake linali lakuti sakanatha kuthamanga mtunda wonsewo osapuma. Maulendo angapo ankafuna kugwa ndipo atafika malo ena anapunthwadi n'kugwera pansi ngati chipika. Pamene ankayesa kuti adzuke, zinamukanika. Iye anaona kuti angokhala kaye kuti apume, ndipo anadziuzanso kuti akadzuka azingoyenda kuti asazivulaze. Atayamba kuupeza mtima anazindikira kuti ankamvako kutentha. Pa nthawiyi sankanjenjemeranso, ndipo zinkamveka kuti ngakhale m'chifuwa mwake munali mpweya wotentha. Komabe akakhudza mphuno komanso masaya ake, ankamva ngati palibe chilichonse. Kuthamanga sikukanatha-

ndiza kuti apulumutse zinthu zimenezi. Komanso sikukanapulumutsa manja ndi mapazi ake.

Kenako anayamba kumva zoti kuuma kwa kumapazi kuja kwayamba kufika m'mawondo, kenako muntchafu. Nakonso kuuma kwa zala kuja kunafika m'zigongono, kenako m'mapewa. Iye anayesetsa kuchotsa maganizo amenewa kuti angowaiwala n'kumaganizira zinthu zina. Koma ngakhale ankatero, ankangozindikira nkhawa yabweranso n'kumukutira ndi mantha. Maganizowa anapitirizabe kuchita makani moti anabwera ndi mphamvu kwambiri n'kumuchititsa kuti aziona thupi lake litaumiratu ngati nsomba youmika mfiriji. Komabe sankafuna kuti zimenezi zichitike, moti anadzukanso kuti apitirize kuthamanga. Ulendo wina anachepetsa liwiro kuti azingoyenda, koma maganizo oti akhoza kuuma ndi mphepoyo akamubwerera ankayambiranso kuthamanga.

Pa nthawi yonseyi galu uja ankangomutsatira pambuyo. Atangogwanso ulendo wachiwiri, galu uja anagonanso musinowo n'kudzipindidza kuti azimva kutentha. Zimene galuyu ankachita zinkamuwawa kwambiri munthu uja. Iye ankamuchitira nsanje galuyo moti kenako anayamba kumutukwana mpaka galuyo anachita mantha n'kugwetsa makutu ake. Kuyankhula kumeneku kunatsegula pakamwa pake n'kungolowetsanso mphepo m'thupi mwake moti anayambiranso kunjenjemera. Iye anali akugonja kunkhondo yolimbana ndi kuzizira. Kuzizira kunali kukugonjetsa ziwalo zake kuchokera mbali zonse.

Atangoganizira kuopsa kwa zimene zinkachitikazi anadzukanso n'kuyamba kuthamanga. Koma ulendo umenewu anangothamanga mapazi 100 okha ndipo kenako anagwa pansi. Kugwa kumeneku kunali komaliza. Atapuma anakhala pansi akuyesa kudzilimbitsa mtima kuti angovomereza kuti kwake kwatha basi. Iye sankafuna kuti

uchitsiru wake wonse uchite kuonekera kuti avomereze kuti palibe chimene angachite kuti adzipulumutse. Mumtima ankadziuza kuti si bwino kuti azingothamanga ngati nkhuku yoduka mutu yomwe ngakhale itathamanga chotani pamapeto pake imafabe basi. Kenako anangovomereza kuti wagonja.

Pa nthawi imeneyi kamtendere kam'maganizo kanamubwerera ndipo anayamba kufuna kugona. Iye anaona kuti imeneyo ndi njira yabwino kwambiri, kufera kutulo. Njira imeneyodi inali yabwino chifukwa akanafa asakudziwa chilichonse. Iye anazindikira kuti kuzizira sikupha munthu mwankhanza ngati mmene anthu ena amaganizira.

Kenako ubongo wake unasokonezeka moti anayamba kuona masomphenya. Ankaona anzake aja akufufuza thupi lake n'kulipeza litauma tsiku lotsatira. Ankatha kudziona ali nawo limodzi, akubwera kudzera m'njira ankadutsa ija n'kumamusakasaka, kenako n'kupeza thupi lake lili gwa-a musinowo. Iye sanalinso limodzi ndi thupi lake, chifukwa moyo wake unali utatulukamo. Kunja kumaziziradi, anaganiza choncho mumtima mwake. Ankaona kuti akadzabwereranso ku United States adzakasimbira anzake zokhudza nyengo yozizira koopsa yomwe anaiona kumeneku. Kenako anasiya kuganizira zimenezi ndipo anakumbukira za nkhalakale ya ku Sulphur Creek ija. M'maganizo mwake ankatha kuiona nkhalakaleyi ikuwotha moto n'kumamva kutenthera bwino, kwinaku ikusuta fodya wake.

"Unkanena zoona bwanawe," munthuyu anatero kwa nkhalakaleyo chamumtima.

Maganizo amenewa ali m'mutu, anangozindikira wayamba kusinza. Tulo tomwe anagona pamenepo tinali toti sanayambenso wagonapo pa moyo wake. Galu uja

ankangomuyang’ana n’kumadikirira. Anapitirizabe kudikirira mpaka dzuwa linalowa ndipo nyenyezi zinayamba kuonekera kumwamba. Panalibe chizindikiro chilichonse choti munthuyu akolezanso moto, ndipo pa moyo wake wonse anali asanaonepo munthu atagona musinowo ngati mmene anachitira mbuyakeyu.

Pamene nyenyezi zinkachuluka kumwamba, kuzizira kunafikapo moti galuyo anatopa ndi kudikira. Kenako anayamba kuyandikira munthuyo atagwetsa makutu ake poopa kumenyedwa. Koma munthuyo anangokhala chete ndipo sanataketake. Patapita kanthawi, galuyo anayamba kuuwa kwambiri koma munthuyo sanadzuke. Motaya chikhulupiriro, anaganiza zomuyandikira kuti amudzutse ndipo anamva fungo la imfa. Zimenezi zinamudzidzimutsa kwambiri moti anayambiranso kuuwa akubwerera m’mbuyo. Ataona kuti munthuyu samuthandiza, anangoganiza zobwerera kudzera njira yomwe anadutsa pobwera ija. Galuyu ankapita kukasakasaka anthu amoyo omwe akanatha kumukolezera moto woti aziotha komanso kumupatsa chakudya.

